"الْكَسَلِ، وَسُوءِ الْكِبَرِ، رَبِّ أَعُوذُ بِكَ مِنْ عَذَابٍ فِي النَّارِ وَعَذَابٍ فِي الْقَبْرِ"

«Іуьйренга доьвли вай, хІокху Іуьйранна паччахьалла а АллахІан ду, АллахІана хастам а бу, АллахІ воцург кхин Дела вац, ша цхьаъ ву Иза, Цуьнца накъост а вац, паччахьалла Цуьнан ду, хастам а Цунна бу, Иза массо хІуманна тІехь ницкъ болуш а ву. Сан Эла! Ас Хьоьга доьху хІокху дийнахь долу дика а, хІокхул тІаьхьа долу дика а, со Хьоьца лар а ло хІокху дийнахь долчу вонах, хІокхул тІаьхьа долчу вонах а. Сан Эла! Со Хьоьца ларло малонах, кураллин вонах. Сан Эла! Со Хьоьца ларло цІергахь долчу Іазапах а, каш чохь долчу Іазапах а».

***<u>суьйранна доьшуш хилча ишта ала деза:</u>***

"أَمْسَيْنَا وَأَمْسَى الْمُلْكُ لِلَّهِ وَالْحَمْدُ لِلَّهِ، ..."

«Суьйренга доьвли вай, хІокху суьйранна паччахьалла а АллахІан ду, АллахІана хастам а бу …» аьлла.

***<u>Суьйранна цкъа доьшур ду:</u>***

"اَللَّهُمَّ بِكَ أَمْسَيْنَا وَبِكَ أَصْبَحْنَا وَبِكَ نَحْيَا وَبِكَ نَمُوتُ وَإِلَيْكَ الْمَصِيرُ"

«Йа АллахІ! Хьан пурбанца суьйренга доьвли тхо, Хьан пурбанца Іуьйренга а довлу тхо, Хьан пурбанца даха а деха тхо, Хьан лаамца дала а ле тхо, Хьоьга дерзар а ду тхан».

***<u>ХІара доІа кхозза суьйранна дешча а, йа ша новкъа воьдуш волуш сецначу меттехь дешча а, йа кхечу муьлххачу меттехь, муьлхха хенахь дешча, цу меттера иза дІаваллалц цхьане а хІумано зен дийр дац цунна:</u>***

"أَعُوذُ بِكَلِمَاتِ اللَّهِ التَّامَّاتِ مِنْ شَرِّ مَا خَلَقَ"

«Со ларло АллахІан кхачаме долчу дешнашца, Цо кхоьллинчу массо хІуманийн вонах!»



## ПАРЗ-ЛАМАЗАЛ ТІАЬХЬА ДОККХУШ ДОЛУ ТАСБИХЬ

«АллахІе гечдар доьху ас» (кхозза эр ду) "أَسْتَغْفِرُ اللهَ"

"اَللَّهُمَّ أَنْتَ السَّلَامُ، وَمِنْكَ السَّلَامُ، تَبَارَكْتَ يَا ذَا الْجَلَالِ وَالْإِكْرَامِ، لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ، اَللَّهُمَّ لاَ مَانِعَ لِمَا أَعْطَيْتَ وَلاَ مُعْطِيَ لِمَا مَنَعْتَ وَلاَ يَنْفَعُ ذَا الْجَدِّ مِنْكَ الْجَدُّ"

«Йа АллахІ! Хьо массо кхачамбацарех маьрша верг ву, маршо Хьоьгара а ю, беркате ву Хьо, хІай Сийлахьаллин а, Комаьршаллин а да верг. АллахІ воцург кхин Дела вац, ша цхьаъ ву Иза, Цуьнца накъост а вац, паччахьалла Цуьнан ду, хастам а Цунна бу, Иза массо хІуманна тІехь ницкъ болуш а ву. Йа АллахІ! Ахь делларг сацо а, духатоха а цхьа вац, Ахь сацийнарг дала а цхьа вац, дуьненан ирс долчунна цуьнан ирсо цунна пайда бийр бац, ткъа ирс Хьоьгара ду».

"لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ. لاَ حَوْلَ وَلاَ قُوَّةَ إِلاَّ بِاللَّهِ، لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ، وَلاَ نَعْبُدُ إِلاَّ إِيَّاهُ، لَهُ النِّعْمَةُ وَلَهُ الْفَضْلُ وَلَهُ الثَّنَاءُ الْحَسَنُ، لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ وَلَوْ كَرِهَ الْكَافِرُونَ"

«АллахІ воцург кхин Дела вац, ша цхьаъ ву Иза, Цуьнца накъост а вац, паччахьалла Цуьнан ду, хастам а Цунна бу, Иза массо хІуманна тІехь ницкъ болуш а ву. Ницкъ а бац, гІора а дац АллахІера доцург. АллахІ воцург кхин Дела вац, Цунна цхьанна бен вай Іибадат деш а дац, ниІмат а Цуьнан ду, дозалла а Цуьнан ду, хаза хестор а Цуьнан хьакъ ду, АллахІ воцург кхин Дела вац (олу вай), цІенчу даггара, Цуьнан доьхьа, керста нахана иза цадезахь а».



***<u>Áйатул-курсий доьшур ду:</u>***

﴿اللَّهُ لاَ إِلَهَ إِلاَّ هُوَ الْحَيُّ الْقَيُّومُ ...﴾ سورة البقرة ٢٥٥

*И áйат хІора парз-ламазал тІаьхьа доьшуш волчунна ялсамани чу ваха дуьсуш хІума дац, валар доцург.*

| | |
|---|---|
| ЦІена ву АллахІ (33-зза эр ду) | "سُبْحَانَ اللهِ" |
| Хастам бу АллахІана (33-зза эр ду) | "اَلْحَمْدُ لِلَّهِ" |
| Массо хІумнал воккха ву АллахІ (33-зза эр ду) | "اَللهُ أَكْبَرُ" |

***<u>бІе зикр хьаладузуьйтуш хІара эр ду:</u>***

"لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ"

«АллахІ воцург кхин Дела вац, ша цхьаъ ву Иза, Цуьнца накъост а вац, паччахьалла Цуьнан ду, хастам а Цунна бу, Иза массо хІуманна тІехь ницкъ болуш а ву».

*Парз-ламазал тІаьхьа ишта и дешнаш аьллачунна гечдийр ду цуьнан къинош, хІурдан чопа санна уьш дукха хилахь а.*

***<u>Іуьйра а, маьркІижа а шина ламазал тІаьхьа кхокх-кхозза доьшур ду хІара сураташ, дисинчу парз-ламазел тІаьхьа цхьаццозза доьшур ду:</u>***

﴿قُلْ هُوَ اللَّهُ أَحَدٌ ...﴾ ﴿قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ الْفَلَقِ ...﴾ ﴿قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ النَّاسِ ...﴾

***<u>ХІара зикр Іуьйра а, маьркІижа а шина ламазал тІаьхьа итт-иттозза доьшур ду:</u>***

"لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ يُحْيِي وَيُمِيتُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ"

«АллахІ воцург кхин Дела вац, ша цхьаъ ву Иза, Цуьнца накъост а вац, паччахьалла Цуьнан ду, хастам а Цунна бу, (Шена луъург) ден во Цо, вала а волуьйту. Иза массо хІуманна тІехь ницкъ болуш а ву».



بسم الله الرحمن الرحيم

Лекха хинволчу АллахІа аьлла Къуръан тІехь:

﴿فَاذْكُرُونِي أَذْكُرْكُمْ وَاشْكُرُوا لِي وَلاَ تَكْفُرُونِ﴾ سورة البقرة ١٥٢

**ᐊСо хьаха ве аш, Ас шу а хьахор ду (тІаккха); Суна шукр а де, Соьца керстаналла а ма деᐅ**

**СОВГІАТ**

# БУСАЛБА СТАГА ХІОРА ДИЙНАХЬ ДЕЛА ХЬАХОР



**أذكار المسلم اليومية باللغة الشيشانية**

# ІУЬЙРАННА А, СУЬЙРАННА А ДЕШ ДОЛУ ЗИКР

***Іуьйранна а, суьйранна а, дІавижале а Айатул-курсий дешнарг шайтІанах ларвийр ву:***

﴿اللَّهُ لاَ إِلَهَ إِلاَّ هُوَ الْحَيُّ الْقَيُّومُ لاَ تَأْخُذُهُ سِنَةٌ وَلاَ نَوْمٌ لَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ مَنْ ذَا الَّذِي يَشْفَعُ عِنْدَهُ إِلاَّ بِإِذْنِهِ يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلاَ يُحِيطُونَ بِشَيْءٍ مِنْ عِلْمِهِ إِلاَّ بِمَا شَاءَ وَسِعَ كُرْسِيُّهُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَلاَ يَئُودُهُ حِفْظُهُمَا وَهُوَ الْعَلِيُّ الْعَظِيمُ﴾ سورة البقرة ٢٥٥

⮘АллахI – Иза воцург кхин Дела вац, Дийна верг ву Иза, даим волуш а ву Иза, наб озор а ца хуьлу Цуьнан, наб кхета а ца кхета Цунна, Цуьнан ду стигланашкахь а, латта тIехь а дерг, мила ву Цунна гергахь шафаIат дийр дерг, Цуьнан пурбанца бен? царна хьалха дерг а хаьа Цунна, царна тIехьа дерг а (хаьа Цунна), Цуьнан Iилманах цхьа а хIума ца хаьа царна – Цунна лиъначунна бен, стигланаш а, латта а чулаьцна ду Цуьнан «курсий», и шиъ лардаро хало а ца йо Цунна, Лекха верг а, Воккха верг а ву Иза➢

***Iуьйранна а, суьйранна а хIара сӯраташ доьшур ду, кхокх-кхозза:***

بسم الله الرحمن الرحيم

﴿قُلْ هُوَ اللَّهُ أَحَدٌ(١) اللَّهُ الصَّمَدُ(٢) لَمْ يَلِدْ وَلَمْ يُولَدْ(٣) وَلَمْ يَكُنْ لَهُ كُفُوًا أَحَدٌ(٤)﴾

Къинхетаме а, къинхетам беш а волчу АллахIан цIарца!

⮘Ахь ала: Иза АллахI ву, Цхьаъ волу! Даим дийна волу, массо халкъана оьшуш волу, Шена халкъера хIумма а оьшуш воцу! Цхьа а вац Цунах схьа ваьлла, я дех-ненах схьаваьлла а вац Иза! Накъост хилла а вац Цуьнан цхьа а!➢

بسم الله الرحمن الرحيم

﴿قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ الْفَلَقِ(١) مِنْ شَرِّ مَا خَلَقَ(٢) وَمِنْ شَرِّ غَاسِقٍ إِذَا وَقَبَ(٣) وَمِنْ شَرِّ



النَّفَّاثَاتِ فِي الْعُقَدِ(٤) وَمِنْ شَرِّ حَاسِدٍ إِذَا حَسَدَ(٥)﴾

Къинхетаме а, къинхетам беш а волчу АллахIан цIарца!

⮘Ахь ала: со ларло сатасаран Делаца! Цо кхоьллинчу массо хIуманан вонах! Бодане буьйса тIееъча, цуьнан вонах а! Шеддашна тIе хIупп бохучу зударийн вонах а! ХьагI йолчуьнан вонах а, цо хьагI лелочу хенахь!➢

بسم الله الرحمن الرحيم

﴿قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ النَّاسِ(١) مَلِكِ النَّاسِ(٢) إِلَهِ النَّاسِ(٣) مِنْ شَرِّ الْوَسْوَاسِ الْخَنَّاسِ(٤) الَّذِي يُوَسْوِسُ فِي صُدُورِ النَّاسِ(٥) مِنَ الْجِنَّةِ وَالنَّاسِ(٦)﴾

Къинхетаме а, къинхетам беш а волчу АллахIан цIарца!

⮘Ахь ала: со ларло Адамийн Элаца! Адамийн Паччахьца. Адамийн Делаца! Дела хьахийча гучара долучун (вонах), дагчу вон ойланаш туьйсучун вонах! Адамийн дегнаш чу вон ойланаш кхуьссуш долчу! Адамашха а, жинашха долчуьнах а!➢

***Iуьйранна а, суьйранна а хIара доIа дийр ду цхьаццозза:***

"اَللَّهُمَّ أَنْتَ رَبِّي لاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ خَلَقْتَنِي وَأَنَا عَبْدُكَ وَأَنَا عَلَى عَهْدِكَ وَوَعْدِكَ مَا اسْتَطَعْتُ أَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّ مَا صَنَعْتُ أَبُوءُ لَكَ بِنِعْمَتِكَ عَلَيَّ وَأَبُوءُ لَكَ بِذَنْبِي فَاغْفِرْ لِي فَإِنَّهُ لاَ يَغْفِرُ الذُّنُوبَ إِلاَّ أَنْتَ"

«Йа АллахI! Хьо ву сан Эла, Хьо воцург кхин Дела вац, Ахь кхоьллина со, со Хьан лай ву, сайн ницкъ макхоччу Хьан ваIд тIехь (Хьуна муьтIахь) ву со, со ларло Хьоьца айса динчун вонах, со къера ву Ахь суна динчу ниIматна, со къера ву сайн къиношна а, ткъа Ахь гечдехьа суна, баккъалла а къиношна гечдеш верг Хьо бен вац-кх!»

*Нагахь санна цунах баккъалла а теша а тешаш суьйранна аьлча, тIаккха и аьллачуьна цу буса валар нислахь иза йалсамане гIур ву, нагахь санна иза иштта*



*Iуьйранна ала а аьлла, и аьлларг цу дийнахь лахь – иза йалсамане гIур ву.*

***Iуьйранна а, суьйранна а хIара доIа дийр ду цхьаццозза:***

"اَللَّهُمَّ عَالِمَ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَاطِرَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ، رَبَّ كُلِّ شَيْءٍ وَمَلِيكَهُ، أَشْهَدُ أَنْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ، أَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّ نَفْسِي، وَمِنْ شَرِّ الشَّيْطَانِ وَشِرْكِهِ، وَأَنْ أَقْتَرِفَ عَلَى نَفْسِي سُوءًا، أَوْ أَجُرَّهُ إِلَى مُسْلِمٍ"

«Йа АллахI! ХIай къайлах дерг а, гучахь дерг а хууш верг! ХIай стигланаш а, латта а кхоьллина верг! ХIай массо хIуманан Эла, массо хIуманан паччахь! Ас тешалла до Хьо воцург кхин Дела цахиларца, сайн син вонах лар ло со Хьоьца, шайтIанан вонах а, цуьнан ширках а лар ло со Хьоьца, ас айса сайна вониг дарх а, йа и воииг кхечу бусалба стагана тIе дехьадаккхарх а лар ло со Хьоьца».

***Iуьйранна а, суьйранна а кхокх-кхозза эр ду:***

"رَضِيتُ بِاللهِ رَبًّا، وَبِالْإِسْلَامِ دِينًا، وَبِمُحَمَّدٍ ﷺ نَبِيًّا"

Со реза хили АллахI сайн Дела хиларна, Ислам сайн дин хиларна, Мухьаммад сайн элча а, пайхамар а хиларна!

***Iуьйранна а, суьйранна а кхокх-кхозза эр ду:***

"بِسْمِ اللَّهِ الَّذِي لاَ يَضُرُّ مَعَ اسْمِهِ شَيْءٌ فِي الْأَرْضِ وَلاَ فِي السَّمَاءِ وَهُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ"

АллахIан цIарца, Шен цIарца хилча лаьттахь а, стиглахь а долчу цхьа а хIумано зен ца деш волчу (АллахIан цIарца), Иза Хезаш а, Хууш а ву!

***Iуьйранна а, суьйранна а, дIавуьжучу хенахь а цхьаццозза доьшур ду:***

"اَللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ الْعَفْوَ وَالْعَافِيَةَ فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ، اَللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ الْعَفْوَ وَالْعَافِيَةَ فِي دِينِي وَدُنْيَايَ، وَأَهْلِي وَمَالِي، اَللَّهُمَّ اسْتُرْ عَوْرَاتِي، وَآمِنْ رَوْعَاتِي، اَللَّهُمَّ



احْفَظْنِي مِنْ بَيْنِ يَدَيَّ وَمِنْ خَلْفِي وَعَنْ يَمِينِي وَعَنْ شِمَالِي وَمِنْ فَوْقِي وَأَعُوذُ بِعَظَمَتِكَ أَنْ أُغْتَالَ مِنْ تَحْتِي"

«Йа АллахI! Ас гечдар доьху Хьоьга, ирс а (беркат а) доьху Хьоьга, дуьненахь а, эхартахь а. Йа АллахI! Ас гечдар доьху Хьоьга, сан динехь а, сан дахарехь а, сан охIлунна а, сан даьхнина а беркат а доьху Хьоьга. Йа АллахI! Сан (вон) къайленаш къайла яхийта Ахь, сан кхерамаш а суна кхерамаза бе Ахь. Йа АллахI! Со ларве Ахь хьалха а, тIехьа а, аьтту агIор а, аьрру агIор а, тIехула а. (Йа АллахI) Хьан воккхаллийца ларло со, мохк бегийна со валарх».

***Iуьйранна цкъа доьшур ду:***

"اَللَّهُمَّ بِكَ أَصْبَحْنَا وَبِكَ أَمْسَيْنَا وَبِكَ نَحْيَا وَبِكَ نَمُوتُ وَإِلَيْكَ النُّشُورُ"

«Йа АллахI! Хьан пурбанца Iуьйренга доьвли тхо, Хьан пурбанца суьйренга а довлу тхо, Хьан пурбанца даха а деха тхо, Хьан лаамца дала а ле тхо, деллачул тIаьхьа Хьоьга дерзар а ду тхан».

***Iуьйранна цкъа доьшур ду:***

"اَللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ عِلْمًا نَافِعًا وَرِزْقًا طَيِّبًا وَعَمَلاً مُتَقَبَّلاً"

«Йа АллахI! Ас пайдане Iилма а доьху Хьоьга, дикацIена рицкъа а доьху Хьоьга, къобал хир йолу Iамал а йоьху Хьоьга».

***Iуьйранна цкъа доьшур ду:***

"أَصْبَحْنَا وَأَصْبَحَ الْمُلْكُ لِلَّهِ وَالْحَمْدُ لِلَّهِ، لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ، رَبِّ أَسْأَلُكَ خَيْرَ مَا فِي هَذَا الْيَوْمِ وَخَيْرَ مَا بَعْدَهُ وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّ مَا فِي هَذَا الْيَوْمِ وَشَرِّ مَا بَعْدَهُ، رَبِّ أَعُوذُ بِكَ مِنَ